# Il-Komunità Aħmadija Musulmana

*Imħabba Għal Kulħadd*
*Mibegħda Għal Ħadd*

# AĦMADIJA

## *Ir-Rinaxximent tal-Iżlam*

### *L-Iżlam, il-Profeta Qaddis u l-Koran Imqaddes*

Il-kelma Iżlam tfisser 'Paċi u Sottomissjoni għar-Rieda ta' Alla.' Kien il-messaġġ li ġab il-Profeta Muħammad (il-paċi tkun miegħu) kważi 1400 sena ilu fl-Arabja. Muħammad (il-paċi tkun miegħu) irċieva rivelazzjoni minn Alla li fiha ġie mgħarraf li Alla biss jistħoqqlu l-qima u xejn mhu daqs Alla u li l-Iżlam kien l-aħħar u l-iktar reliġjon kompleta għall-bniedem. Muħammad (il-paċi tkun miegħu) għen lill-foqra, ħeles lill-ilsiera u waqqaf drittijiet indaqs għan-nisa. Qal lis-segwaċi tiegħu biex jieħdu paċenzja meta jkun hemm it-tbatija u biex jitolbu lil Alla, li l-missjoni kienet li jaqla' mill-għeruq il-ħażen u l-inġustizzji, jiżra' t-tjubija u l-qima għal Alla u jressaq lill-bnedmin aktar lejn il-Ħallieq tagħhom. Muħammad (il-paċi tkun miegħu) kien jgħix ħajja sempliċi, devota u ta' sliem.

Il-Koran Imqaddes hu l-Ktieb Sagru tal-Iżlam. Jikkonsisti fil-Kelma ta' Alla li ġiet irrivelata lill-Profeta Muħammad (il-paċi tkun miegħu) f'madwar 23 sena. Il-Koran fih 30 parti u maqsum f'114-il kapitlu. Insibu fih numru kbir ħafna ta' tagħlim u hu kodiċi komprensiv ta' kif bniedem għandu jġib ruħu. Insibu wkoll fil-Koran numru kbir ta' profeziji, li ħafna minnhom seħħew u li oħrajn għad iridu jseħħu.

### *L-Iżlam u Reliġjonijiet Oħra*

L-Iżlam jemmen fil-profeti kollha u l-għalliema reliġjużi magħżulin minn Alla, u li jinkludu lil Muħammad, Abraham, Mosè, Ġesù, Krixna, Budda u Konfuċju (il-paċi tkun magħhom ilkoll). L-Iżlam iqishom kollha kemm huma bħala għalliema li ntbagħtu mis-Sema biex jirriformaw l-umanità u jistabbilixxu għaqda ma' Alla – il-Ħallieq. L-Iżlam jixhed li t-tagħlim oriġinali ta' ħafna reliġjonijiet ġej biss minn Alla.

### *L-Iżlam u d-Drittijiet Indaqs*

L-Iżlam jenfasizza wkoll li l-irġiel, in-nisa u l-bnedmin kollha ta' kull razza huma ndaqs quddiem Alla u huma biss l-għemejjel tajba li jgħollu persuna 'l fuq minn oħra. L-Iżlam ma jħallix li ssir esplojtazzjoni soċjali, politika, ekonomika jew reliġjuża.

### *L-Iżlam u l-Bnedmin*

L-Iżlam isaħħaħ il-kunċett tal-umanità u r-rispett għal-libertà individwali. Ifakkar ukoll id-dritt fundamentali tal-bniedem li hu ħieles li jagħżel ir-reliġjon li jrid hu. Il-Koran jistqarr li ħadd ma għandu jordnalek liema reliġjon tieħu.

## L-ASSOĊJAZZJONI AĦMADIJA MUSULMANA

| Imħabba | Lealtà | Ħelsien | Rispett | Ugwaljanza | Tolleranza | Paċi |
|---|---|---|---|---|---|---|



Il-Komunità Aħmadija Musulmana tgħallem l-Iżlam il-veru, fil-purità kollha tiegħu. L-Iżlam hu reliġjon ta' paċi. Hu reliġjon li jilħaq mad-domanda u l-isfidi tad-dinja li qed tinbidel. L-Iżlam jemmen fil-moralità assoluta u jordna ġustizzja u sens ta' ħaqq kemm għall-ħbieb kif ukoll għall-għedewwa, f'kull sfera ta' interess uman. Il-Komunità Aħmadija Musulmana temmen bis-serjetà li l-Iżlam hu s-soluzzjoni ta' kull mard u tbatija tal-umanità.

L-Iżlam jemmen li sakemm il-bniedem jitgħallem jgħix miegħu nnifsu u l-bnedmin ħutu, ma jistax jgħix fil-paċi ma' Alla.

Fl-Iżlam għandek issib paċi u trankwillità fil-qalb li huma l-frott ta' sottomissjoni għar-Rieda ta' Alla. B'din il-konvinzjoni l-Komunità Aħmadija Musulmana kibret bil-ħeffa u hi fil-verità internazzjonali fil-firxa tagħha, bil-komunitajiet stabbiliti f'aktar minn 198 pajjiż fil-kontinenti kollha. Is-sħubija tal-membri fil-Komunità Aħmadija madwar id-dinja tgħodd il-miljuni u qed tiżdied kuljum. Il-Komunità tirrappreżenta l-qawmien paċifiku tal-Iżlam li jnissel għaqda, imħabba u rispett għar-reliġjonijiet kollha u mogħdrija għall-bnedmin.

**Il-Komunità Aħmadija Musulmana** hija Organizzazzjoni reliġjuża internazzjonali b'fergħat f'aktar minn 198 pajjiż, imferrxa madwar l-Afrika, l-Amerika ta' Fuq, l-Amerika ta' Isfel, l-Asja, l-Awstralja u l-Ewropa. Din hija denominazzjoni moderna, b'membri internazzjonali li jgħoddu l-miljuni.

Din il-Komunità li waqqaf **Ħażrat Mirża Gulam Aħmad** hija magħmula mill-messaġġ benevolenti tal-Iżlam – paċi, fraternità universali u dedikazzjoni għar-Rieda ta' Alla – fil-forma purissima tagħha.

Ħażrat Mirża Gulam Aħmad ipproklama l-Iżlam bħala r-reliġjon tal-bniedem:

**"Ir-reliġjon tal-bnedmin tat-triq it-tajba"** (Il-Koran Imqaddes: 98:6).
B'din il-konvinzjoni, f'temp ta' seklu, il-Komunità Aħmadija nfirxet madwar id-dinja kollha. Kull fejn ġiet stabbilita din l-Ordni, fittxet li toħloq influwenza kostruttiva tal-Iżlam permezz ta' proġetti soċjali, istituti edukattivi, servizzi tas-saħħa, pubblikazzjoniet Iżlamiċi u bini ta' Moskej (li huma l-postijiet ta' mħabba u paċi), minkejja l-persekuzzjoni ħarxa f'ċerti pajjiżi.

Il-Musulmani Aħmadi (nies il-Komunità Aħmadija) kisbu r-reputazzjoni ta' nies li jħarsu l-liġijiet, li jridu l-paċi u li għalhekk huma komunità benevolenti. Il-Komunità Aħmadija fl-Iżlam kienet maħluqa permezz ta' interċezzjoni divina bl-għan li jagħtu l-ħajja lill-morali Iżlamiċi u l-valuri spiritwali. Hija tinkoraġġixxi d-djalogu bejn reliġjonijiet differenti, filwaqt li tiddefendi l-Iżlam u tipprova tikkoreġi l-miżinterpretazzjonijiet li jeżistu dwar dan it-twemmin.

Hija tħaddan il-prinċipji tal-paċi, tat-tolleranza, tal-imħabba u tar-rispett bejn segwaċi ta' twemmin differenti. Hija żżomm sod u taġixxi fuq it-tagħlim Koraniku: **"M'hemmx sfurzar fir-reliġjon"**. (Il-Koran Imqaddes: 2:257)
Hija tikkundanna bil-qawwi l-vjolenza u t-terroriżmu ta' kull għamla jew raġuni. Din il-Komunità toffri preżentazzjoni ċara tal-għarfien Iżlamiku, il-filosofija, il-moralità u l-ispiritwalità skont kif jippriedka l-Koran Imqaddes u l-prattika (Sunnah) tal-Profeta Qaddis tal-Iżlam Muħammad, il-paċi u l-barka ta' Alla jkunu miegħu. Il-Komunità Aħmadija temmen u tipprattika l-motto tagħha; **"Imħabba Għal Kulħadd, Mibegħda Għal Ħadd"**.

Xi Musulmani Aħmadi, bħal Sir Muħammad Żafrullah Khan (li serva bħala l-ewwel ministru tal-affarijiet barranin tal-Pakistan; President tas-17-il Assemblea Ġenerali tal-U.N.O; president u mħallef tal-Qorti Internazzjonali tal-Ġustizzja f'Hague), u Dr. Abdus Salam (li ġie mogħti l-premju Nobel fil-Fiżika fl-1979), ukoll ġew rikonoxxuti mill-komunità dinjija għas-servizzi u s-suċċessi tagħhom.

Kull Aħmadi li jgħix fi kwalunkwe pajjiż fid-dinja, huwa ċittadin leali tassew ta' dak il-pajjiż u jħobbu. L-imħabba u l-lealtà lejn pajjiż hija parti integrali fil-fidi ta' kull Musulman.

# It-Tmexxija Spiritwali taħt Gwida Divina



## Il-Messija Mwiegħed u Imam Maħdi

Il-Komunità Aħmadija ġiet stabbilita fl-1889 minn Ħażrat Mirża Gulam Aħmad – il-Messija u l-Maħdi (il-Gwida) (1835-1908), fl-Indja. Huwa ddikjara li kien ir-riformatur ta' żminijietna, il-Mistenni tal-Komunità dinjija tar-reliġjonijiet.

Hu ma ġabx leġislazzjoni ġdida, imma ppreżenta l-Iżlam skont il-Koran Imqaddes u kif il-Profeta Muħammad, il-Paċi u l-barka ta' Alla jkunu miegħu ipprattikah; mingħajr ebda alterazzjonijiet li kienu saru matul iż-żminijiet. Spejga li l-Iżlam huwa r-reliġjon tal-paċi u l-imħabba.

Il-Messija Mwiegħed kiteb aktar minn 84 ktieb, li huma mimlija b'għerf divin, spiritwali u importanti, għandhom it-tagħlim morali wkoll. Hu wkoll għamel ħafna taħditiet fuq aspetti differenti. Il-Messija Mwiegħed, il-paċi ta' Alla tkun miegħu, miet fis-26 ta' Mejju tal-1908.

## Il-Kalifi – Is-Suċċessuri

Waħda mill-ikbar barkiet tal-Komunità Aħmadija Musulmana hi li ġiet imbierka bl-istituzzjoni tal-Kalifat – sistema ta' tmexxija spiritwali fl-Iżlam kif imsemmija fil-Koran Imqaddes. Hi l-mezz li tgħaqqad il-Musulmani f'korp ta' għaqda taħt mexxej spiritwali wieħed. Kienet is-sistema ta' tmexxija li kienet imwaqqfa fl-ewwel żmien tal-Iżlam wara l-mewt tal-Profeta Qaddis Muħammad (il-paċi tkun miegħu) u li reġgħet ġiet imwaqqfa mill-ġdid fl-1908 wara l-mewt tal-fundatur qaddis tal-Komunità Aħmadija Musulmana.
L-ewwel suċċessur jew Kalif (mexxej spiritwali) tal-Messija Mwiegħed(as) kien Ħażrat Maulvi Nur-ud-Din(ra), skular imsemmi tal-Koran Imqaddes u tabib eminenti. Fl-1914, laħaq warajh Ħażrat Mirża Baxir-ud-Din Maħmud Aħmad(ra) – skular magħruf tal-istudji Iżlamiċi li kellu wkoll tagħrif vast ta' reliġjonijiet oħra. Hu mexxa l-Komunità għal 51 sena u waqqaf fis-sod l-istruttura amministrattiva tal-Aħmadija bħala komunità internazzjonali. It-tielet suċċessur kien Ħażrat Hafiż Mirża Nasir Aħmad(ru), edukatur distint, li għamel enfasi qawwi fuq is-servizz fl-Afrika. Fl-1982, Ħażrat Mirża Taħir Aħmad(ru) ġie elett bħala r-raba' suċċessur. It-tmexxija tiegħu pproġettat it-tagħlim sabiħ tal-Iżlam fis-seklu 21 fuq skala verament globali permezz ta' proġetti numerużi tal-komunità u l-ħolqien ta' stazzjon uniku ta' trażmissjoni bis-satellita.

# Il-Ħames Kalif – Raġel tal-Paċi



**Issa, il-Komunità Aħmadija għaddejja fit-tmexxija sabiħa tal-ħames Kalif, Ħażrat Mirża Masroor Aħmad, li ġie elett fl-2003. It-titlu uffiċjali tiegħu huwa "Il-Hames Kalif tal-Messija". Hu jżomm il-Komunità Aħmadija dinjija magħquda bħala Komunità waħda.**

Hu assigura li kull pass meħud jkun fid-direzzjoni t-tajba bit-twettiq tal-missjoni tal-Messija Mwiegħed(as). Il-Kalif hu ddedikat biex b'mod speċjali l-Iżlam jiftiehem sew bħala reliġjon ta' paċi madwar id-dinja. Hu enfasizza ripetutement il-fatt li l-Iżlam jirriġetta l-vjolenza f'kull forma tagħha u għal kull raġuni, billi l-vjolenza totalment ma taqbilx mal-Iżlam – kelma li fiha nnifisha tfisser 'sliem u paċi'.









## Indirizz dwar 'L-Inkorporament Veru tal-Iżlam' mill-Qdusija tiegħu fiċ-Ċentru tal-Konferenzi Queen Elizabeth II – fl-10 ta' Ġunju 2008



*"Wara din id-deskrizzjoni qasira, nerġa' ndur lejn l-iskop fundamentali tat-twaqqif tal-Komunità Aħmadija Musulmana...taħdem biex toħloq il-paċi fid-dinja u tagħmel minn kollox biex tgħin lill-umanità li qed issofri... Aħna qed nużaw kull mod u kull riżorsa disponibbli biex inressqu l-bniedem aktar viċin lejn Alla, għaliex jekk il-bnedmin jistgħu jagħrfu realment lill-Ħallieq tagħhom illum, ikunu jistgħu jwettqu r-responsabbiltajiet tagħhom lejn sħabhom."*

## Indirizz dwar 'Il-Perspettiv Iżlamiku fuq il-Kriżi Globali' mogħti fil-House of Commons fit-22 ta' Ottubru 2008



*"Hu l-biża' tiegħi li meta nħarsu lejn id-direzzjoni li fiha mexjin l-affarijiet illum, il-politika dinamika u ekonomika tal-pajjiżi tad-dinja tista' tressaqna lejn gwerra dinjija. Mhux biss il-pajjiżi foqra tad-dinja, iżda wkoll il-pajjiżi sinjuri li qed jiġu affetwati. Għalhekk, hu d-dmir tas-superpotenzi li joqogħdu bil-qiegħda u jsibu soluzzjoni biex isalvaw l-umanità mix-xifer tad-diżastru."*



## Il-Konvenzjoni Annwali

**Fis-27 ta' Diċembru tal-1891, l-ewwel laqgħa annwali tal-Komunità Aħmadija fl-Iżlam kienet organizzata f'Kadjan, l-Indja u 75 persuna pparteċipew fiha. Il-Konferenza kienet suċċess kbir, u l-Fundatur tal-Komunità Aħmadija fl-Iżlam, Ħażrat Mirża Gulam Aħmad – il-Messija Mwiegħed, il-paċi ta' Alla tkun miegħu, ħabbar li din il-laqgħa kellha tibqa' tiġi organizzata kull sena u ddum tlett ijiem.**

**Il-Konvenzjoni hija ġrajja kbira għall-Komunità u organizzata fi żminijiet differenti, għal tlett ijiem f'pajjiżi differenti fid-dinja. L-għan ta' dawn il-laqgħat hu li tingħata ħarsa lura lejn ix-xogħol tas-sena li tkun għaddiet u dak li jkun jibbenefika mid-diskussjonijiet u t-taħditiet li jsiru minn diversi skulari u mill-Kalif fuq suġġetti differenti bħal Alla, l-Iżlam, l-Aħmadija, it-tagħlim tar-reliġjonijiet differenti, l-ekonomija, il-problemi soċjali u politiċi, u r-rimedji tagħhom.**

**Il-membri tal-Komunità jiġu minn kull parti tad-dinja għal dawn il-laqgħat. Eluf ta' nies jipparteċipaw fihom. Numru kbir ta' mistednin ma jkunux membri tal-Komunità. Xi mistednin onorati u mistednin distinti oħra, li wkoll mhumiex Musulmani, jagħtu taħdita.**

# *SERVIZZ GĦALL-UMANITÀ*

L-Iżlam jistqarr li s-servizz lejn l-umanità hu parti mill-fidi. F'dan l-ispirtu l-Komunità Aħmadija waqqfet skejjel – miftuħa għal kulħadd – f'ħafna pajjiżi. Hafna minn dawn l-iskejjel saru xi wħud mill-aktar istituzzjonijiet imfittxija fil-pajjiżi rispettivi tagħhom.

Il-Komunità Aħmadija Iżlamika hi magħrufa wkoll għas-sehem tagħha attiv fl-għajnuna soċjali u li tgħin fil-bżonnijiet mediċi u edukattivi, mhux biss għall-membri tagħha iżda wkoll għall-komunitajiet fejn joqogħdu huma. Il-Komunità fetħet ukoll ħafna kliniċi tal-mediċina u sptarijiet li joffru għajnuna medika b'xejn. Fl-Afrika dawn l-għajnuniet servew lin-nies tal-lokal għal għexieren ta' snin.

Il-Komunità Aħmadija waqqfet numru kbir ta' proġetti soċjali biex jgħinu fl-iżvilupp ta' pajjiżi fl-Afrika u fl-Asja, u jgħinu l-vittmi ta' gwerer u diżastri naturali fl-Indja, il-Haiti, il-Ġappun, it-Turkija, il-Bosnija, il-Kosovo, is-Sri Lanka, l-Indonesja, il-Kaxmir, il-Bangladexx u l-Pakistan.

Il-Komunità Aħmadija waqqfet u żżomm ħajja – **Humanity First** (L-Umanità l-Ewwel) – NGO internazzjonali bbażata fir-Renju Unit li l-għan tagħha hu li tippromwovi u tipproteġi – il-preservazzjoni tal-ħajja u d-dinjità umana. Din hi aġenzija mhux politika u ma tappartjeni għall-ebda setta. Taħdem għas-solljiev internazzjonali u għall-iżvilupp ta' komunitajiet madwar id-dinja u hekk ittejjeb il-kwalità ta' ħajja għal xi wħud mill-aktar bnedmin foqra tad-dinja u għal dawk li huma l-aktar vulnerabbli. Il-membri tal-komunità iservu l-umanità b'sagrifiċċji li huma jagħmlu bla interess ta' xejn, b'devozzjoni u b'imħabba. Aktar tagħrif jista' jinstab fuq is-sit elettroniku:

**www.humanityfirst.org .**

## "Aħmadija....komunità żgħira b'qalb kbira.
## Komunità integrata li tgħin lill-batut


Aħmadija....komunità żgħira b'qalb kbira
Komunità integrata li tgħin lill-batut

***Meta wieħed jara l-ħidma volontarja tal-komunità Aħmadija f'Malta, u dak li tat lura lis-soċjetà, wieħed jista' faċilment jasal għall-konklużjoni li din hi komunità attiva ħafna u li bis-serjetà temmen li għandha tgħin b'kull mezz lil dawn inqas ixxurtjati."***

**(IT-TORĊA: Il-Ħadd 27 ta' Ġunju, 2010)**



**Dawn l-aħħar snin il-Komunità Aħmadija f'Malta pparteċipat f'ħafna attivitajiet ta' karità, fosthom l-Istrina u l-Ġirja mal-President għall-karità, għoti ta' flus jew ħampers lil 'Malta Community Chest Fund', 'Dar tal-Providenza', 'The Malta Hospice Movement', 'National Foster Care Association' u għoti ta' kotba lil-Librerija tal-Università u lill-Kunsill lokali Ta'Xbiex. Il-Komunità għamlet ukoll ħafna xogħol ta' karità fil-kamp tar-Refuġjati.**

## Il-ħidma tal-Komunità Aħmadija għall-paċi



Il-Komunità Aħmadija Musulmana qed taħdem bis-sħiħ biex tifrex il-messaġġ ta' paċi tal-Iżlam. L-Iżlam jinkoraġġixxi armonija reliġjuża u reċiproka u hu t-twemmin tal-komunità li t-tolleranza u r-rispett huma l-pedamenti ta' soċjetà paċifika. Il-Komunità hi kommessa li taħdem mal-bnedmin ta' kull twemmin biex tagħmel possibbli li kulħadd jipprattika r-reliġjon tiegħu mingħajr tfixkil. Hi ddedikata li sservi s-soċjetà, kemm jekk biex tiġbor fondi għall-karità kif ukoll biex il-komunità tagħti sehem mill-ħin tagħha biex iżżomm l-ambjent aktar nadif. Il-Komunità Aħmadija temmen li l-Musulmani kollha għandhom id-dmir li jaqdu l-pajjiż fejn qegħdin jgħixu.

## Premju għall-Paċi

**Ta' kull sena l-komunità tagħna qed tagħti premju għall-paċi li dik il-persuna fid-dinja li tiġi vvutata mill-membri tal-komunità bħala dik il-persuna li l-aktar tkun ħadmet għall-paċi.**
**Dan il-premju ta' £10,000 flimkien ma' trofew ta' apprezzament jista' jingħata lil dik il-persuna fid-dinja li tkun ħadmet għall-paċi mingħajr ma nħarsu lejn twemmin, kulur jew nazzjon. L-ewwel premju ngħata lil Lord Eric Avebury, mill-Ingilterra, li ħadem ħafna għall-paċi u d-drittijiet umani. Dak juri l-imħabba kbira tal-Komunità lejn il-paċi u s-sigurtà.**



# *Konferenzi Bejn ir-Reliġjonijiet*

## *Il-Jum tal-Fundaturi ta' Reliġjonijiet*



Djalogu intensiv u kontinwu bejn Reliġjonijiet differenti hu ingredjent importanti biex nippromwovu l-paċi u l-armonija fis-soċjetà. Waħda mill-possibbiltajiet hi li naqsmu informazzjoni u esperjenzi dwar ix-xogħol u l-ħajja ta' personalitajiet li taw kontribut deċisiv fl-istorja tar-reliġjonijiet, per eżempju il-Fundaturi tar- Reliġjonijiet.
Tradizzjoni qadima u li dejjem tirrepeti ruħha tal-Aħmadija Ġamat (Komunità) hi li torganizza regolarment 'Il-Jum tal-Fundaturi ta' Reliġjonijiet'.

## *Konferenzi tal-Paċi*

Dawn il-funzjonijiet isiru mill-Komunità matul is-sena u jgħinu biex jinkoraġġixxu aktar ftehim, tolleranza u rispett fost ir-reliġjonijiet kollha. Mistiedna u kelliema jinkludu Membri Parlamentari, diplomatiċi, mexxejja reliġjużi u ċiviċi u membri tal-pubbliku.





### *Imħabba Għal Kulħadd, Mibegħda Għal Ħadd*

il-Motto tal-Komunità Aħmadija Musulmana

TERRORIŻMU

### *"Jien Nagħmel li l-Messaġġ Tiegħek Jilħaq l-Irkejjen kollha tad-Dinja."*

Rivelazzjoni li rċieva Ħażrat Mirża Gulam Aħmad,il-Messija Mwiegħed u l-Maħdi

**Il-Komunità Aħmadija ma taqbilx mat-terroriżmu u tikkundanna bil-qawwa kollha kull forma ta' terroriżmu u attakki suwiċidji. Ir-raba' Kalif tal-Komunità Aħmadija fl-Iżlam, Ħażrat Mirża Taħir Aħmad, jispjega l-mod kif l-Iżlam iħares lejn it-terroriżmu bl-iktar mod ċar. Hu qal:**

***"Sa ma dak li għandu x'jaqsam mal-Iżlam, l-Iżlam kategorikament jiċħad u jikkundanna kull forma ta' terroriżmu. Ma jipprovdi l-ebda għata jew ġustifikazzjoni għal kwalunkwe att ta' vjolenza, kemm jekk issir minn xi indvidwu kif ukoll minn xi grupp jew gvern.... Jien nikkundanna bil-qawwa kollha kull att u kull forma ta' terroriżmu għaliex hu t-twemmin tiegħi profond li mhux biss l-Iżlam iżda wkoll l-ebda reliġjon vera, hu x'inhu l-isem tagħha, ma tista' tapprova l-vjolenza u t-tixrid tad-demm ta' rġiel, nisa u tfal innoċenti f'isem Alla".*** **(Qtil fl-Isem ta' Alla, paġni 116 u 119)**

## L-Ubbidjenza tal-Liġi tal-Pajjiż

**Ħażrat Mirża Masroor Aħmad**, il-Kap preżenti tal-Komunità Aħmadija fl-Iżlam imferrxa mad-dinja qal:

***"Musulman veru qatt ma jista' jgħolli leħnu b' mibegħda lejn iċ-ċittadini sħabu, għalhekk lanqas lejn l-awtorità jew gvern ta' dak iż-żmien. Hi r-responsabbiltà ta' kull Musulman veru li jibqa' leali u jobdi kompletament il-liġijiet tal-pajjiż li hu sudditu tiegħu."*** (Indirizz fil-ftuħ tal-Moskea Baitul Futuħ ġewwa Morden, Surrey f'Ottubru 2003).

***"..Irrid ngħid li kull Aħmadi li jgħix fil-Gran Brittanja (u f' kull pajjiż ieħor madwar id-dinja) hu ċittadin estremament leali tal-pajjiż u jħobb lil pajjiżu; u dan grazzi għat-tagħlim tal-Profeta tagħna - Muħammad, il-paċi tkun miegħu li għallimna li l-imħabba lejn pajjiżu hi parti integrali tal-fidi tiegħu."***
(Indirizz mogħti fil-House of Commons, f'Ottubru 2008)



*"Membri tal-Komunità Aħmadija Musulmana huma magħrufin madwar id-dinja għad-dedikazzjoni għall-paċi, għall-fraternità universali u għar-Rieda t'Alla, il-prinċipju ċentrali tal-Iżlam veru. L-Aħmadin huma wkoll magħrufin għax-xogħol tagħhom biex jagħtu servizz itjeb b'għajnuniet soċjali u jagħmlu iniżjattivi edukattivi kif ukoll proġetti kbar. Kulfejn jgħixu l-Aħmadin fid-dinja, huma magħrufin għall-parteċipazzjoni entużjasta fis-sehem tagħhom fil-komunità ikbar."*
*(Rt. Hon Stephen Harper, Prim Ministru tal-Kanada)*

### *MTA – It-Televiżjoni Internazzjonali*

L-MTA (Muslim Television Ahmadiyya) ġie stabbilit fl-1992 bi skop li jagħti alternattiva pożittiva lill-midja. Jiffoka l-aktar fuq il-produzzjoni ta' programmi li huma interessanti għal nies ta' kull età, f'kull żmien. Jixxandar f'għexieren ta' lingwi differenti tad-dinja fosthom l-Ingliż.
L-MTA jipproduċi varjetajiet ta' programmi fosthom aħbarijiet internazzjonali, sports, xjenza, mediċina, terapiji alternattivi, tagħlim ta' lingwi differenti, programmi għat-tfal, dokumentarji, vjaġġar u reliġjon.

Tkun tista' tara MTA fuq 'Sky Channel 787'. ***(www.mta.tv )***

## Kontribuzzjoni Ambjentali f'Malta





Fid-dinja kontemporanja tal-lum naraw bidla kbira fil-klima u t-tniġġis qed jiżdied kuljum. Naraw ħafa laqgħat dwar l-ambjent madwar id-dinja, sabiex naslu li nsolvu l-problemi dwar l-ambjent. Waħda mis-soluzzjonijiet hi li kemm nistgħu inħawlu ħafna siġar f'kull pajjiż tad-dinja. B'din il-viżjoni li nistgħu nagħmlu l-ambjent aħjar, Il-Komunità Aħmadija qed tikkontribwixxi fil-qasam tal-ambjent ukoll billi tħawwel ħafna siġar.

# L-Assoċjazzjoni Aħmadija Musulmana Malta


**Mob: +356-79320139**
**Tel: +356-21322105**
**Fax: +356-27322105**

**www.ahmadija.org.mt**
**www.humanityfirst.org**
**ahmadiyyamalta.wordpress.com**

**Email: amjmalta@gmail.com**
**info@ahmadija.org.mt**